

# HUJJA THABITI

**HUKMU YA MWENYE KUTAKA**

**KUOKOLEWA NA ASIYEKUWA M'NGU**

**AU**

**AKASADIKI WAGANGA NA WAPIGA BAO**

**KIMETUNGWA**

**NA MWANACHUONI MJUZI MTUKUFU**


**Sheikh Abdul-Aziz bin Abdallah**
**Bin Baz**



**Kimetangazwa na Kugawanywa na**

**ofisi kuu ya idara za matefumuo ya**

**kiilimu na kutowa fatwa, na kulingania na kuongoza.**

RIYADH - SAUDI ARABIA


**SICHAKUUZWA**


1984 – 1404

SAMHA PRINTING PRESS
Riyadh. P.O. Box 22507 Tel. 4255844

sifa njema zote, nizamwenyeezi M'ngu na rehma na amani imfikie mtume wa mwenyeezi M'ngu. Iwafikie na jamaa zake na maswahaba zake iwafikie nawenye kuongoka kwa uwongozi wa mtume (S.A.W)

Baada ya hayo. Lilitangaza gazeti liitwalo almujtamaa lakuweti katika toleo lake la 15, la tarehe 19.4.1390 Hijriah, beiti (mashairi) zilizokua na kichwa cha maneno (katika kukumbuka mazazi ya mtume mtukufu) beiti hizo zimekusanya duwa za kutaka umma huu kunusuriwa na kuokolewa na mtume (S.A.W.). Nayalioyoupata umma huu, kama kufarikana wao kwa wao nakukhtalifiana. Mashairi hayo niya bibi aliyejiita Amina, hii ndiyo nakili ya mashairi yenyewe kama yalivyo fasiriwa kwa lugha ya kiswahili:-

1. **EWE MTUME WA M'NGU — OKOWA HII DUNIYA**
**HUJIWASHA ULIMWENGU — MOTO UKATEKETEYA**
**OKOWA UMMA WA M'NGU — GIZANI UMEINGIYA**

2. **E MTUME UOKOWE — UMMA ULIYO POTEYA**
**KWENYE HUZUNI UTOWE — UMMA UMEANGAMIYA**
**NAOMBA UNUSURIWE — GIZANI ULIMO NGIYA**

3. **LETA NUSURA HARAKA — KAMA ULIVYO TWETEYA**
**KWENYE VITA VILO TUKA — BADIRI VILOTOKEYA**
**ULIPO MWITA RABUKA — NUSURA YAKE TKAYA**

4. **DHULLI IKABADILIKA — NUSURA KUBWA IKAWA**
**ANAO MOLA RABUKA — ASIKARI WENYE QUWA**
**HUWAONI KWA HAKIKA — WALAKINI WAKO JUWA**

M'ngu ni mkubwa Hivi ndivyo anavyoelekeza muandishi huyu mwito wake na kutaka kuokolewa kwake kwa mtume (S.A.W.) akitaka kwa mtume, auokoe umma huu naaunusuru haraka sana. Ambapo mtungaji huyu atakuwa imma amesahau, au nimjinga hajui kwamba, nusra imo mikononi mwa mwenyeezi M'ngu pekeyake haimo mikononi mwa mtume (S.A.W.). Wala mikononi mwa yoyote katika viumbe kama alivyosema mwenyeezi M'ngu mtukufu katika kitabu chake kitukufu:

**وما النصر الا من عند الله العزيز الحكيم**

(Haikua nusra illa nikwa mwenyeezi m'ngu, mwenye nguvu mwenye hikima). Na amesema tena mwenyeezi M'ngu:

**ان ينصركم الله فلا غالب لكم وان يخذلكم فمن ذا الذى ينصركم من بعده**

Akiwanusuru mwenyeezi M'ngu basi hakuna wakuwashinda, na akiwakosesha nusra, basi ninani atakaewanusuru baada yake? Na pamejulikana kwa aya na ijmaai kwamba mwenyeezi M'ngu mtukufu ameumba viumbe ili wamuabudu yeye, na ame tuma mitume naame-teremsha vitabu, ili vibayini hiyo ibada na viite kwenye ibada yenyewe kama alivyosema M'ngu:

**وما خلقت الجن والانس الا ليعبدون**

(Sikuumba jini (majini) na binadamu ila kuniabudu mimi) Na amesema tena mola:

**ولقد بعثنا فى كل امة رسولا ان اعبدوا الله واجتنبوا الطاغوت**

(Hakika kila umma tumeupelekea mtume (wawambie) kwamba muabuduni mwenyeezi M'ngu na muepuke shetani (Twaghut) na akasema tena M'ngu:

**وما أرسلنا من قبلك من رسول الا نوحى اليه أنه لا اله الا أنا فاعبدون**

(Hatukupeleka mtume yoyote kabla yako illa humpelekea wahyi kwamba hakuna apasae kuabudiwa kwa haki). Asiye kuwa mimi basi niabuduni mimi. Naamesema mwenyeezi M'ngu:

**الر كتاب احكمت آياته ثم فصلت من لدن حكيم خبير أن لا تعبدوا الا الله**

( Alif-laam raa) kur'ani nikitabu kilicho hakimishwa aya zake, kisha zikapambanuliwa zikitokamana na mwenyenyeezi M'ngu aliye hakimu mtambuzi; kwamba musimuabudu illa mwenyeezi m'ngu. Amefafanua wazi katika aya hizi tukufu, kwamba hakuumba majini na binadamu illa kwa ajili ya kumuabudu yeye pekee, hana mshirika wake.

Na amebaini kwamba amewatuma mitume (A.S.) kwakuimarisha ibada hiyo, napia kuwakataza watu kwenda kinyume nayo. Na akaeleza mwenyeezi Ḿngu kwamba: amezihakimisha aya za kitabu chake nakuzipambanua vyema ili pasiabudiwe asiekua yeye mwenyeezi M'ngu na maana ya kumuabudu M'ngu nikupwekesha na kumtwii, kwakufuata amri zake nakuwata makatazo yake. Na M'ngu ameamrisha hayo katika aya nyingi, ni katika aya hizo:

**وما امروا الا ليعبدوا الله مخلصين له الدين حنفاء**

( Hawakuamrishwa illa kumuabudu mwenyeezi M'ngu hali ya kumtakasia yeye dini hali yakuepukana na ibada yoyote! na neno lake jengine M'ngu:

**وقضى ر بك ان لا تعبدوا الا اياه**

(Amehukumu mola wako musiabudu (chochote) kisicho kuwa yeye). Akasema tena:

**فاعبد الله مخلصا له الدين الا لله الدين الخالص**

(Muabudu mwenyeezi M'ngu, hali yakumtakasia yeye tu dini, ujue kwamba dini niya M'ngu peke yake) Na aya zenye maana haya ninyingi na zote zinaonyesha kulazimu kumtakasia ibada mwenyeezi M'ngu peke yake.

Nakuwata kuwaabudu wasiokua yeye, wakiwa mitume au wengineo. Na wala kahuna shaka kwamba dua nayo ni ibada na inakusanya kila kitu. Ndipo ilipokua nilazima kuilekeza kwa M'ngu tu peke yake kama alivyosema mwenyewe mwenyeezi M'ngu:

**فاعبدوا الله مخلصين له الدين ولو كره الكافرون**

(Muombeni mwenyeezi M'ngu hali yakumpwekeshea yeye dini, na wangalikataa (hilo) makafiri ) tena M'ngu amesema:

**وان المسجد لله فلا تدعوا مع الله آحدا**

Hakika misikiti nizamwenyeezi M'ngu msimuombeni pamoja na mwenyeezi M'ngu yoyote) na hii yakusanya viumbe vyote wakiwa mitume au wengineo. Kwani neno la kiarabu (Ahadaa) ni nakira, katika utungo wa makatazo linaenea kila kisichokua mwenyeezi M'ngu. Na amesema mola:

**ولا تدع من دون الله مالا ينفعك ولا يضرك**

(Wala usiviombe visiokua mwenyeezi M'ngu, visio kunufaisha wala kukudhuru haya nimaneno ambayo anaambiwa mtume (S.A.W) ambaye M'ngu amemuhifadhi na shirki. Kwa hivyo imekua muradi wake, nikumtahadharisha mwenginewe. Kisha M'ngu akasema:

**فأن فعلت فأنك اذا من الظالمين**

(Nautakapo fanya, basi wewe wakati huo utakuwa ni katika madhalim)

Basi iwapo mtukufu wawana wa adamu, akimlingania asiekuwa M'ngu, atakuwa katika madhalimu, je itakuwaje hali ya mwengine yoyote ? Naneno "dhulma" likitofungwa, makusudio yake huwa ni shirki kubwa. Kama alivyosema mwenyeezi M'ngu:

والكافرون هم الظالمون

(Namakafiri ndio madhalimu) na akasema:

ان الشرك لظلم عظيم

(Hakika shirki ni dhulma kubwa) Hivyo huwa imejulikana kwa aya hizi nanyenginezo kwamba kumuomba asiekua mwenyeezi M'ngu, maiti, maswanamu, miti, navyenginevyovyote, nikumshirikisha mwenyeezi M'ngu, na kunapingana na hiyo ibada ambayo M'ngu amewaumba waja kwa ajiliyake. Na akatuma mitume na akateremsha vitabu kwa ajili ya kuibaini. Na haya ndiyo maana ya LAILAHA ILLA LLAHU. Kwani maana yake nikwamba hakuna

kinachopasa kuabudiwa kwa haki illa mwenyeeziM'ngu tu. Na hii inapinga kuabudiwa kisichokuwa Ḿngu, inamthubutish-ia mwenyeezi M'ngu pekee ibada. Amesema mwenyeeze M'ngu:

ذلك بأن الله هو الحق وان ما يدعون من دونه هو الباطل

(Hilo nikwamba Mwenyeezi M'ngu ndiye haki na wavilinganiavyo visivyokuwa yeye ni batil). Na hii ndiyo asili ya dini na msingi wa milla ya kiislamu. Na wala hakuna ibada zinazo sihi, illa baada yakusihi msingi huu. Kama alivyosema mwenyeezi M'ngu:

ولقد أوحى اليك والى الذين من قبلك لئن اشركت ليحبطن عملك ولتكونن من الخاسرين

Hakika umeletewa wahyi wewe na walio tangulia kabla yako, kwamba ukimshirikisha M'ngu, zitapomoka amali zako na utakuwa katika wenye kukhasirika. Na akasema tena M'ngu:

ولو أشركوا لحبط عنهم ما كانوا يعملون

(Na lau wange mshirikisha M'ngu yangeliba-tilika waliokuwa wakiyafanya). Na dini ya kiislamu imejengwa juu ya asili mbili zilo kubwa:

(A) Nikutoabudiwa chochote kisichokuwa yeye mwenyeezi M'ngu peke yake!

(B) nikutoabudiwa illa kulingana na sharia ya mtume Muhammad (SAW).

Nahaya ndiyo maana ya nenoa, "Hapana apasae kuabudiwa kwa haki illa mwenyeezi M'ngu na hakika Muhammad ni mtume wa mwenyeezi M'ngu. Basi mwenye kuwaomba maiti, mitume, au wengineo, au akayaomba masanamu, miti, mawe, au vyenginevyo katika viumbe, au akataka kuokolewa navyo, au akajikurubisha kwavyo kwa kuwatindia vitindwa na nadhiri au kuwasalia au kuwasujudia, huwa amewafanya wendani wake mwenyeezi M'ngu. Hili hutangua asili hii na hukataana na maana ya "LAILAHA ILLALLAHU". Kama ambavyo mwenye kuzua katika dini ya M'ngu kitu ambacho hakikuidhinishwa na mwenyeezi M'ngu huwa hakuhakikisha maana ya kukubali kwamba mtume Muhammad ni mtume wa mwenyeezi M'ngu. Na amesema mwenyeezi M'ngu:

**وقدمنا الى ما عملوا من عمل فجعلناه هباءا منثورا**

(Na tutayajilia waliyo ya fanya tuyajaalie ni vumbi lilo rushwa) Kwa kule kuwa hazikuafikiana nasharia takatifu. Kama alivyosema mtume S.A.W.):

**من احدث فى أمرنا هذا ما ليس منه فهو رد**

(Mwenye kuzua katika dini yetu hii jambo lisilokuemo, jambo hilo ni lenye kurudishwa. Hii nihadithi iliokubalianwa usahihi wake) Na muandishi wa mashairi haya, amelekeza maombi yake na dua yake kwa mtume badala ya mwenyeeziM'ngu mola wa viumbe vyote, ambae imomikononi mwake tu nusra, kudhuru nakunufaisha na wala hakimo chochote mikononi mwa yoyote, asiekua yeye, Na hakuna shaka kwamba hii ni dhulma kubwa na ni shirki mbovu na hakika M'ngu ameamrisha aombwe yeye naame muahidi mwenye kumuomba yeye kumtakabalia. Naakamuonya mwenye kufanya kibri asimuombe yeye atamtia katika moto wajahannamu. Kama alivyosema:

**وقال ربكم ادعونى أستجب لكم ان النين يستكبرون عن عبادتى سيدخلون جهنم داخرين**

(Amesema mola wenu niombni nitawajibu kwani wenye kufanya kibri wakakataa kuniabudu wataingia moto wa jahannam wabaki humo hali yakuwa wadhalilifu.
Yaani wakiwa wanyonge wadhalilifu humo ndani ya moto. Ime onyesha aya hii kwamba dua ni ibada na kwamba mwenyekufanya: kiburi makao yake ni jahannam. Ikiwa hii ndio hali ya mwenye kuwata kumuomba mwenyeeziM'ngu

kwa kiburi itakuaje hali yawaliomuomba asiekua yeye na wakapamaungo kumuomba yeye? Na hali yeye bwana M'ngu yuko karibu na nimwenye kujibu mwito wa amwitae, mwenye kumiliki kila kitu.Mueza wa killa kitu kama alivyo sema:

**واذا سألك عبادى عنى فانى قريب اجيب دعوة الداع اذا دعانى الخ**

(Wakuulizapo waja wangu kukhusu mimi, hakika mimi niko karibu najibu dua ya mwenye kuniomba anapo niomba. Basi nawaniombe mimi, nawaniamini mimi, hakika wao wataongika). Na mtume (S.A.W). Ameeleza katika hadithi sahihi kwamba (Dua ndiyo ibada) na alimwambia kijana cha Ammi yake Bw. ABDALLAH BIN ABBAS (R.A.)

**احفظ الله يحفظك احفظ الله تجده تجاهك واذا سألت فاسأل الله واذا استعنت فاستعن بالله**

Muhifadhi mwenyeezi M'ngu, nae atakuifadhi, muhifadhi M'ngu utampata mbele yako. Utakapo omba muombe mwenyeezi-M'ngu, nautakapotaka msada taka msada kwa mwenyeeziM'ngu).Hadithi hii ameitowa Imam tirmidhiy nawengineo. Na akasema tena mtume (S.A.W.):

**من مات وهو يدعو لغير الله قد ادخل النار رواه البخارى**

Mwenye kufa hali ananmuomba, pamoja na mwenyeezi M'ngu, mshiriki ataingia motoni. Amepokea hadithi hii Imama Bukhari na katika sahihi mbili, yaani ya bukhari na ya muslim, kutoka kwa mtume (S.A.W) Kwamba aliulizwa : nimadhambi gani makubwa zaidi? akasema : nikumuekea mwenyeeziM'ngu mshiriki hali yakuwa yeye ndiye aliyekuumba.Na maana ya neno (NIDDU) kwa kiarabu ni mfano. Basi kila mwenye kuomba kisicho kuwa M'ngu au kutaka kunusuriwakwacho, au akakiwekea nadhiri au kukitindia, au akakilekezea aina yoyote ya ibada, isiyokuwa hiyo ilotangulia, huwa amemuekea mwenyeezi M'ngu mshiriki; Awe ni mtume, waliyi, malaika, jini, sanamu, auchenginecho katika viumbe. Amma kumuomba aliehayi aliye hadhiri kufanya aliwezalo, nakutaka msada kwake kwa mambo ya dhahiri ayawezayo, hilo si katika shirki. Bali hayo nikatika mambo yakikawaida ambayo yafaa baina yawaisilamu. Kama alivyosema M'ngu katika kisa cha nabii Musa (A.S):

فأستغاثه الذى هو من شيعته على الذى من عدوه

akamuomba msada mtu ambae nikatika watu wake, juu la ambae nikatika maadui wake). Na kama alivyosema tena katika kisa cha musa:

فخرج موسى خائفا يترقب

(Akatoka Musa hali anaogopa akiwa na hadhari) na kama anavyo taka . nusra mtu kwa watu wake katika vita na mambo mengineo kati ya mambo yanayo wapata watu nawanahitajiana kusaidiana baina yao katika mambo wanao ya weza kusaidiana wao kwa wao. Mwenyeezi M'ngu alimuamrisha mtume wake (S.A.W) awajulishe watu kwamba, yeye mtume hamiliki kumnufaisha yoyote. Alisema mola katika suratul-jinni:

**قل انما أدعو ربى ولا أشرك بربى أحدا قل انى لا أملك لكم ضرا ولا رشدا**

(Sema kwamba mimi namlingania Bwana wangu, wala simshirikishi na chochote, sema kwamba, mimi siwamilkii dhara wala uwongofu). Akasema tena katika suratul-Aaraf:

**قل لا املك لنفسى نفعا ولا ضرا الا ماشاء الله ولو كنت اعلم الغيب لآستكثرت من الخير وما مسنى السوء ان انا الا نذير و بشير لقوم يؤمنون**

(sema kwamba, similiki kujinufaisha wala kuji dhuru, illa kwaatakalo mwenyeezi M'ngu. Na lau ningekua najua yaliyoghibu ningezidisha mema

na wala singe kumbwa na mabaya, sikuwa mimi illa ni mtume mwenye kukhofisha na mwenye kubashiri mema kwa watu wanao amini). Na aya juu ya maana haya ni nyingi sana. Na mtume (S.A.W) hamuombi asiye kuwa mola wake, na wala hataki kuokolewa na asiyekuwa yeye na wala hataki nusra juu ya maadui wake kwa asiye kuwa M'ngu na alikuwa mtume (S.A.W) kwenye vita vya Badr, akimuomba nusra mwenyeezi M'ngu juu ya maadui zake. Alizidi mtume kutaka M'ngu awaokoe, akisema Ewe mola wangu, nitekelezea nusra na ushindi ulioniahidi. Mpaka Bw. Abubakar Swiddiq (R.A) akamwambia basi yatosha Ewe mtume wa mwenyeezi M'ngu hakika mwebyeezi M'ngu atakutekelezea aliyokuahidi. Na mwenyeezi M'ngu akateremsha wahyi juu ya mas-ala haya akasema.

**اذ تستغيثون ربكم فاستجاب لكم انى ممدكم بألف من الملائكة مردفين وما جعله الله الا بشرى لكم ولتطمئن به قلوبكم وما النصر الا من عند الله ان الله عزيز حكيم**

(Pindi mulipokua mkiomba nusra kwa molawenu akawatakabalia, kwamba mimi nimwenye kuwaletea nyinyi malaika elfumoja, watakaofuatana na wala mwenyeezi M'ngu hakufanya hivyo illa ni bishara na zitulie nyoyo zenu. Na haikuwa nusra illa ni yenye kutokana

na mwenyeezi M'ngu, hakika mwenyeezi M'ngu nimwenye nguvu aliye hakimu) Mwenyeezi M'ngu amewakumbusha mtume na waislamu katika aya hizi, kutaka nusra kwao, na namna alivyo wajibu kwakuwaletea malaika, kisha mola awabainishia kwamba malaika sio waliowanusuru, bali walikuja kuwapa bishara ya nusra nautulivu, na akawabainia kuwa nusra inatoka kwake. Akasema:

**وما النصر الا من عند الله**

(Haikua nusra illa ni yenye kutoka kwa mwenyeezi M'ngu; mwenyeezi M'ngu asema:

**ولقد نصركم الله ببدر وانتم أذلة فأتقوا الله لعلكم تشكرون**

(Hakika mwenyeezi M'ngu aliwanusuru katika vite vya Badr, hali mulikuwa wanyonge, basi mcheni mwenyeeziM'ngu ili mupate kushukuru) hapa mwenyeezi M'ngu amebayini kuwa yeye ndiye mwenye kuwanusuru wao siku ya Badr, kwa hivyo imejulikana kwamba vile alivyowapa, wao silaha, na nguvu, na kuwateremshia malaika wakuwapa bishara na utulivu, yote hayo nikatika sababu za nusra bishara, na utulivu lakini nusra yenyewe haiko hapo, bali yatoka kwa mwenyewe mola pekee (S.W) basi itafaaje kwa muandishi huyo na

wengineo kulekeza maombi yao, na kutaka nusra kwao kwa mtume (S.A.w) na kumuepuka bwana waviumbe vyote, na mwenye kutamalaki kila kitu, aliye muweza wa kila kitu?

Hapana shaka kwamba huu nikatika ujinga muovu m'no, bali nikatika shirki kubwa. Niwajibu juu ya muandishi wa maneno haya atub'u kwa mwenyeezi M'ngu toba safi, nayo ni kwa kujuta kwa aliyoyafanya, na ayaepuke kabisa. Na aweke azma kwamba kabisa hatarudia tena, kwa ajili ya kumtukuza mwenyeezi M'ngu na kumtakasia yeye tu amali zake na kufuata amri zake, na kutahadhari kabisa na aliyoyakataza M'ngu. Nahii ndiyo (Al-taubatul-nnasuh). Na akwa amedhulumu haki za viumbe, basi litamlazimu jambo la nne: nalo nikurudisha ile haki kwa mwenyewe au kujitowa katika haki hiyo.

Na mwenyeezi M'ngu amewaamrisha waja wake kutubu na akawaahidi kuwatakabalia. Kama alivyosema:

وتو بوا الى الله جميعا ايها المؤمنون لعلكم تفلحون

(Tubuni nyote kwa M'ngu enyi waumini hakika mtanali saada) Na amesema pia juu ya wanasara:

أفلا يتو بون الى الله و يستغفرونه والله غفور رحيم

Kwa nini hawatubu kwa mwenyeezi M'ngu na wakataka msamaha? Na hali mwenyeezi M'ngu nimwenye kusamehe aliye mwingi warehema. Amesema mwenyeeziM'ngu:

والنين لا يدعون مع الله الها آخر

"Na wale ambao hawamuombi pamoja na M'ngu mola mwengine Amesema tena:

وهو الذى يقبل التوبة عن عباده و يعفو عن السيئآت و يعلم ما تفعلون

(yeye ndie ambae huwakubalia toba waja wake, na husamehe maovu yao, na anajua muyafanyayo). Na pameswihi kutoka kwa mtume (S.A.W) kwamba amesema:

الاسلام يهدم ما كان قبله والتوبة تجب ما كان قبلها

(Uislamu huvunda makosa yaliyo kuwa kabla yake na toba hukata yaliyokuwa kabla yake. Na kwa sababu ya ukubwa wa khatari ya shirki, nakuwa ndio madhambi makubwa zaidi, na kwa kuogopa kuhadaika kwa yaliyo tokana na mwandishi huyu na kuwa niwajibu kutoa nasaha kwa ajili ya mwenyeeziM'ngu na waja wake, nimeandika maneno haya mafupi.

Namuomba mwenyeezi M'ngu (S.W) anufaishe na atengeneze kwa manemo haya, halizetu, nahali zawaislamu wote. Na atuneemeshe sote kwa kufahamu dini nakuthubutu juu yake, na atukikge sisi pamoja na waislamu na maovu yetu wenyewe, na amali zetu mbovu, kwani yeye M'ngu ndiye mwenye hilo na ndiye aliwezae. Na rehma za mwenyeezi M'ngu na baraka zake zimshukie mja wake mtume wake ambaye ni mtume wetu Muhammad na jamaa wake na maswahaba wake.

# BARUA YA PILI

Yatokakwa Abdul-Aziz bin Abdallah bin Baz, yende kwa kila muislamu atakae iona. MwenyeeziM'nguaniwafikie mimi na wao kushikana na dini yake napia kuthubutu juu yake (Amina)

ASSALAM ALAYKUM WARAHMATULLAHI WABARAKATUHU: Amma baada yahayo, Hakika wameniuliza baadhi ya ndugu, juu ya yanayofanywa na baadhi ya wajinga, Kumuomba asie kuwa M'ngu (S.W), Na kutaka kusaidiwa nae katika mambo muhimu, kama kuwaomba majini, nakuwataka nusra, nakuwawekea manadhiri, na kuwatindia, namfano wa hayo: Kama wanavyosema wengine (Enyi saba mshikeni) yaani Enyi majini wakubwa sabaa, hao kwao ni wakubwa wa majini (Enyi majini sabaa wakubwa mfanyeni fulani jambo kadhaa, mvundeni mifupa yake, kunyweni damu yake, na mkatenikateni! Wengine husema (Enyi majini wa mtana, Enyi majini wa alasiri) na haya hupatikana sana katika pande za kusini. Na katika yanayokutana na mambo haya, nikuwalingania maiti, wa mitume na wawatu wema, na wengineo. Na

kuwalingania malaika na kuwaomba nusra. Basi yote haya na mfano wake hupatikana kwa wengi wanaojidai ni waislamu, kwa sababu ya ujinga na kuiga walio watangulia. Na mara nyengine watu huyafanya nimadogo haya kwa kusema: haya ni mambo ambayo yapita ulimini tu, hatukusudii wala hatuyaitakidi. Na pia wameniuliza kukhusu hukmu yakuoana na wenye vitendo hivi nakula vitindwa vyao, kuwaswalia wanapokufa, na kuwafuata katika swala, na kuwasadiki visiri mato na wa pigabao. Kama mwenye kudai kuwa yeye anayajua maradhi na sababu zake kwa kugusa tu kilichogusa mwili tu. Kama mfano wakilemba suruwali au mtandio na kadhalika.

**JAWABU.**

Sifa njema zote, niza mwenyeeziM'ngu peke yake, na rehma na amani zimshukie mtume ambae hakuna mtume baada yake. Na jamaa wake na maswahaba wake, na aliyeongoka kwao mpaka siku ya kiyama; Baada ya haya. hakika mwenyeezi M'ngu ameumba majini na wanadamu, iliwamuabudu yeye tu sio kisicho kuwa yeye. Nawamuhusuyeyetu pekee kwadua

nakutaka nusra kwao, kutinda na nadhiri zao na ibada nyenginezo. Na M'ngu ametuma mitume (A.S) kwa hilo na akawaamrisha kufanya hivyo. Naameteremsha vitabu kutoka mbinugni, na Qurani tukufu ni kitabu kikubwa miongoni mwa hivyo, yaani kulingania jambo hilo. Na kuwatahadharisha watu na kumshirikisha mwenyeeziM'ngu na kumuabudu asiekuwa yeye na hili ndilo msingi wa misingi ya mila na dini ya kiislamu nandio maana ya.

**لا اله الا الله**

"Yaani hapana apasae kuwabudiwa kwa haki illa mwenyeezi M'ngu" Kwani maana ya shahada ni kwamba: Hapana muabudiwa wahaki illa mwenyeezi M'ngu Na hilo lakanushia, uola mwengine wowote, nayo nikufanyiwa ibada asiekua mwenyeezi M'ngu tu peke yake na wala sio mwengine yoyote katika viumbe vyake. Na dalili ya haya ni nyingi sana katika kitabu cha mwenyeezi M'ngu na sunna ya mtume wake (S.A.W) kama alivyo sema:

**وما خلقت الجن والانس الا ليعبدون**

Na sikuumba majini na wanaadamu illa waniabudu mimi na amesema mwenyeezi M'ngu:

**وقضى ربك الا تعبدوا الا اياه**

"Ame hukumu mwenyeezi M'ngu msimuabudu asie kuwa yeye na amesema M'ngu

وما امروا الا ليعبدوا الله مخلصين له الدين حنفاء

(Hawakuamrishwa lisokuwa kumuabudu M'ngu tu hali ya kumtakasia yeye dini, hali yakuepuka dini zote (zaupotofu) sura: albayyinah aya: 5. Na amesema:

وقال ربكم ادعوني أستجب لكم ان الذين يستكبرون عن عبادتي سيدخلون جهنم داخرين

"Amesema mola wenu niombeni mimi nitawajibu. Hakika wale ambao wanafanya kibri wakaata Ibada yangu, wataingia ndani ya jahannam hali yakukaa wadhalilifu sura: Ghafir aya: 60. Na amesema tena (S.W)

واذا سألك عبادي عني فأني قريب اجيب دعوة الداع اذا دعان

(Wakuulizapo waja wangu (Kukhusu) mimi, basi mimi nikokaribu. naitika mwito wa mwenyekuniita aniitapo sura: al-baqarah aya: 186. Amebaini M'ngu (S.W) katika aya hizi kwamba, kuumba kwake majini na wanadamu nikwa sababu wamuabudu yeye.

Nakwamba pia amekata kusiabudiwe kisichokuwa yeye (S.W) na maana ya (Qadha) ni ameamrısha na kuusia yaani yeye mwenyeezi M'ngu (S.W) ameamrisha na ameusia waja wake katika qurani na kwa ulimi wa mtume. wasimuabudu asiye kuwa mola wao, na akabaini mwenyeeziM'ngu kwamba dua nikatika ibada kubwa atakaefanya kibri nayo ataingia motoni! Na amewaamrisha waja wake kumuomba yeye tu. Ameeleza kwamba yeye yuko karibu na nimwenye kujibu maombi yao. kwa hivi imepasa kwa waja wote kumukhusu yeye kwa maombi yao kwani huko kumuomba nikatika namna za ibada, ambazo wameumbwa watu na majini kwa ajili yake nawakaamrishwa kuifanya. Amesema mola (S.W):

**قل ان صلاتى ونسكى ومحياى ومماتى لله رب العالمين لا شريك له و بذلك امرت وانا اول المسلمين**

(Sema kwamba sala yangu na ibada zangu, na kupona kwangu na kufa kwangu,yote hayo, niya mwenyeeziM'ngu bwana waviumbe wote. Hapana mshirika wake, na kwa hilo nimeamrishwa na mimi niwakwanza wawenye kulinyokea hilo. Sura: al-an'am aya: 162).

Mwenyeezi M'ngu amemuamrisha mtume wake (S.A.W) awambie watu kwamba swala yake na ibada yake nayo nikutinda, na kupona kwake na kufa kwake yote hayo ni milki ya mwenyeezi M'ngu. Na mwenye kumtindia asiekuwa mwenyeezi M'ngu, huwa amemshirikisha. Nikama kuwa angemswalia asiyekuwa mwenyeezi M'ngu, kwa sababu mwenyeezi M'ngu amefanya kusali na kutinda ni mambo yaliyoshikana. Na akaeleza kwamba vyote viwili hivyo nivyake yeye tu, bila yakushirikiana na yoyote. Basi mwenye kumtindia asiekua mwenyeezi M'ngu kama majini, malaika, au watu wengineo, naakawa anajikurubisha kwao kwa hilo, basi huwa, nikama aliye msalia asiekuwa M'ngu! Mtume (S.A.W.) amesema:

**لعن الله من ذبح لغير الله**

Mwenyeezi M'ngu amemlaani mwenye kumtindia asie kuwa M'ngu na ametoa Imam Ahmad kwa sanad nzuri kutoka kwa twariq bin shihab kutoka kwa mtume (S.A.W.) kwamba amesema:

**مر رجلان على قوم لهم صنم لا يجوزه أحد حتى يقرب له شيئا فقالوا لأحدهما قرب قال ليس عندى شيء أقرب قالوا قرب ولو ذبابا فقرب ذبابا فخلوا سبيله فدخل النار وقالوا للآخر قرب قال ماكنت لأقرب لأحد شيئا دون الله عزوجل فضربوا عنقه فدخل الجنة**

Yani watu wawili waliwapitia watu wenye sanamu hampiti yoyote illahumkurubishia kitu wakamwannbia mmoja wao kujikurbishie akasema sina chakujikurubishia wakasema jikurbishie jopa "IN'ZI" akajiknrubishia "IN'ZI" akaingia motoni. Wakamwambia yule mwengine jikurubishie! akasema: Siwezi kujikurubisha kwa chochote kisicho kuwa mwenyeezi M'ngu (S.W) wakamkata shingo yake na akaingia peponı). Basi iwapo mwenye kujikurubisha kwa sanamu au chenginecho asiyekua M'ngu, kwa"IN'ZI"namfano wake huwa mshiriki wakustahiki kuingia motoni; Je! ni hali gani kulingania na kuomba majini, malaika na mawaliyi? Na akataka nusra kwao, na akawawekea manadhiri na kujikurubisha kwao kwa vitindwa akitaraji kuwa atahifadhiwa mali yake ataponyewa mgonjwa wake? au watasalimika wanyama wake na mashamba yake? au akafanya hivyo akiogopa asifikwe na shari za majini na vyengievyo? Basi hili nimfano wa mambo kama haya huwa ni zaidi yakukufanya kuwa mshirikishaji tena unae stahiki kuingia motoni. Kutokana na mfano wa mtu huyu aliyejikurubisha kwa sanamu kwa n'zi tu. Na katika yaliyokuja kukhusu hayo ni neno lake mwenyeezi M'ngu:

فاعبد الله مخلصا له الدين

Muabudu mwenyeezi M'ngu, hali yakumtakasia yeye tu dini) sura alzumar aya: 2.

**الا لله الدين الخالص والنين اتخنوا من دونه اولياء ما نعبدهم الا ليقربونا الى الله زلفى الخ**

(Juwa kwamba, dini niya mwenyeezi M'ngu peke yake: na wale ambao wamejiwekea watawala wasio kuwa mwenyeezi M'ngu wanasema kwamba: sisi hatuwaabudu wao illa kwa kutaka watukurubishe kwa mwenyeezi M'ngu kwa! Mwenyeezi M'ngu atahukumu kati yao, kwenye hayo wanayotetea, kwani mwenyeezi M'ngu hamuongozi ambae ni mrongo kafiri) sura: Alzumar aya: 3. Na amesema mwenyeezi M'ngu:

**و يعبدون من دون الله ما لايضرهم ولا ينفعهم و يقولون هؤلاء شفعائنا عند الله قل أتنبؤون الله بما لايعلم فى السموات أو فى الارض سبحانه عما يشركون**

Nawanaviabudu asiyekuwa mwenyeezi M'ngu visio wadhuru wala kuwafaa nawanasema hawa niwaombezi wetu mbele ya mwenyeezi M'ngu sema; munamueleza mwenyeezi M'ngu kitu asichokijuwa kwenye mbingu wala kwenye ardhi, ametakata mwenyeezi M'ngu na hayo wanayomshirikisha nayo.Sura:yunusaya:18

Katika aya mbili hizi mwenyeezi M'ngu ameeleza kwamba hawa washirikishaji wamevifanya viumbe vyengine visio kuwa yeye mwenyeezi M'ngu watawala wanawaabudu hao pamoja na mwenyeezi M'ngu kwa kuwaomba na kuwaogopa kuwataraji na kuwatindia na kwa kuwawekea manadhiri namfano wahayo, wakidai kwamba viumbe hivyo huwasogeza wao kwa mwenyeezi M'ngu. Huwaombea mbele zake. Mwenyeezi M'ngu akawakanusha na akabayini urongo wao na akawita waongo, makafiri, na washirikishaji. Na akajitakasa nashirki yao akasema (ametakata nakutukuka nawanayo mshirikisha). Sura yunus aya 18. Hivyo hufahamika kwamba mwenye kumfanya mtume au malaika, jini aujiwe akawa analia-budu pamoja na mwenyeezi M'ngu na akataka kuokolewa kwalo na akajikurubisha kwalo kwa nadhiri au kwa vitindwa kwa kutaraji kuombewa nacho kwa M'ngu na kimkurubishe kwake au kwa ajili yakutaraji; kuponyewa mgonjwa au kuhifadhiwa mali au kusalimika aliye-ghibu au yanayo fanana na hayo; huwa ameingia kwenye shirki kubwa, na baluwa mbaya ambayo ameisema mwenyeezi M'ngu:

**ان اللـه لا يـغـفـر أن يـشرك بـه و يغفر ما دون ذلك لمن يشاء ومن يشرك بالله فقد افترى اثما عظيما**

(Hakika mwenyeezi M'ngu hasamehe kushirikishwa, na husamehe yasiyokuwahayo kwa amtakaye. na mwenye kumshirikisha mwenyeezi M'ngu huwa hakika ameyazuwa madhambi makubwa SURA ALNNISAA aya: 48. Amesema tena mwenyeezi M'ngu:

انـه من يشرك بالله فقد حرم الله عليه الجنة ومآواه النار ومن للظالمين من أنصار

("Hakika mwenye kumshirikisha mwenyeezi M'ngu, hakika mwenyeezi M'ngu ame muharamishia pepo. Na materemkio yake ni moto, na madhalimu hawana wenye kuwanusuru") SURA AL-MAIDAH aya: 72. Na shufaa itakuwako siku ya Qiyamah. Kuombewa watu wa tauhidi na Ikhlasi. (peke yao) sio watu wa shirki. Kama alivyosema mtume (S.A.W) alipoulizwa: Ninani watakao suudika sana kwa SHUFAA yako? Alisema: "Niatakaye sema LAILAAHA ILLALLAHU hali yakutakasa kwa moyo wake" Na amesema mtume (S.A.W) "Killa mtume ana maombi yenye kukubaliwa, akafanya haraka killa mtume (kuomba) maombi yake, nami nimeyafita maombi yangu yawe ni SHUFAA-Kuwaombea ummati wangu siku ya Qiyama (maombi hayo yatampata (M'ngu akipenda) aliye kufa katika ummati wangu hali hamshirikishi mwenyeezi M'ngu na chochote!

Na washiriki wale wa mwanzo walikuwa wakiamini kwamba mwenyeezi M'ngu ni mola wao, muumbaji wao na mwenye kuwaruzuku wao. Na waliwaambata mitume, mawaliyi, malaika, miti, na mawe, na kama hivyo kwa kutaraji viwaombee kwa mwenyeezi M'ngu, na viwakurubishe kwake kama ilivyo tangulia katika aya nyingi.

Mwenyeezi M'ngu hakuwawata kwa hilo wala mtume hakuwawata bali mwenyeezi M'ngu aliwakanusha kwenye kitabu chake kitukufu, na akawaita makafiri washiriki; na akawakanusha madai yao kwamba hiyo miungu itawaombea na itawakurubisha wao kwake. Na mtume (S.A.W) alipigana nao kwa sababu ya kushirikisha huku; mpaka wamtakasie mwenyeezi M'ngu, peke yake, ibada zao, kulingana na neno lake (SUBHANAHU WATALAA):

**وقاتلوهم حتى لا تكون فتنه و يكون الدين كله لله**

(PIGANENI NAO MPAKA ISIBAKIE SHIRKI NA DINI YOTE IWE NI YA MWENYEEZI M'NGU) SURA: ALANFAL. aya.:39. Na mtume (S.A.W) amesema:

**أمرت أن أقاتل الناس حتى يشهدوا أن لا اله الا الله وأن محمدا رسول الله و يقيموا الصلاة و يؤتوا الزكاة فاذا فعلوا ذلك عصموا مني دمائهم وأموالهم الا بحق الاسلام وحسابهم على الله**

"Nimeamrishwa kupigana na watu mpaka washuhudie kwamba hakuna apasae kuabudiwa illa M'ngu mmoja na kwamba Muhammad ni mtume wa M'ngu na wasimamishe swala, watoe zaka, wakifanya hivyo watakuwa wamezihifadhi nami damu zao na mali yao, isipokuwa kwa haki ya uislamu, na hisabu yao iko kwa M'ngu.

Na maana ya neno lake mtume-mpaka washuhudie kwamba hakuna apasae kuabudiwa illa M'ngu mmoja - ni: mpaka wamukhusu M'ngu kwa Ibada, hali yakuepuka vyote viso kuwa yeye.

Na washiriki walikuwa wakiwaogopa majini na wakijilinda kwao, mwenyeezi M'ngu akateremsha neno lake:

**وانه كـان رجـال مـن الانـس يـعـوذون بـرجـال من الـجـن فزادوهم رهقا**

(Na kwa hakika walikuwa waume wakibinadamu wakijilinda kwa waume - wakimajini wakawazidisha tabu") SURA: ALJINNI aya: 6 wanavyoni wa tafsiri wamesema katika kuifasiri aya hii tukufu, kwamba maana ya neno ("wakawazidisha tabu") ni: kibabasi na khofu, kwa sababu majini wanajikunduwa na wanafanya kiburi wanapo waona wanadamu wanajilinda kwao. Hapa wanazidi kuwatisha na

kuwababaisha ili wazidi kuwaabudu, na kuwategemea! Mwenyeezi M'ngu amewapa waislamu badali ya kujilinda huko, wajilinde kwa mwenyeezi M'ngu, na kwa maneno yake yaliyo timu.

Na ameteremsha kukhusu hilo neno lake:

**واما ينزعك من الشيطان نزع فأستعذ بالله انه هو السميع العليم**

("Na ukikwingia kutokamana na shetwani wasi wasi basi jilinde kwa mwenyeezi M'ngu mwenye kusikia alie mjuzi") SURA: AL-A'RAF aya: 200. na amesema:

**قل اعوذ برب الفلق ـ قل اعوذ برب الناس**

("Sema najilinda kwa bwana wa asubuhi") SURA AL-FALAQ aya: 1. ("Sema najilinda kwa bwana wa watu") SURA: AL-NNAS aya: 1. Na kumesihi kupokewa kwa mtume (S.A.W) kwamba amesema:

**من نزل منزلا فقال اعوذ بكلمات الله التامات من شر ما خلق لم يضره شيء حتى يرتحل من منزله ذلك**

(Mwenye kuteremkia mahala akasema: "Najilinda kwa maneno ya mwenyeezi M'ngu yaliyo timamu na sharialililoliumbahatodhuriwa na chochote mpaka aondoke mahala hiyo"). Na kwa aya na hadithi zilizo tangulia, anaetaka

kuokoka, na mwenye kupenda kuhifadhi dini yake, na kusalimika na shirki ndogo na kubwa, anafahamu kwamba kuambatana na watu na malaika, na majini na wengineo katika viumbe, na kuwaomba wao, nakujilinda kwao, na kufanya mengineo kati ya mambo ya JAHILIYA ya ushiriki, yote hayo ni shirki na nikatika kumshirikisha M'ngu kuliko kuovu.

Ni lazima kuyawata hayo, nakutahadhari nayo, nakuusiana kuyawata, na kukanya mwenye kuyafanya. Na anaejulikana kuwa na mambo hayo ya kishirki haifai kutangamana nae kwa nikaha, wala kula akitindacho, wala kumswalia afapo, wala kusali nyuma yake, mpaka atubu kwa mwenyeezi M'ngu wazi, na amukhusu yeye kwa maombi, na ibada. Na dua ndio ibada, kamwe ndio bongo la ibada. Kama alivyo sema Mtume (S.A.W):

الدعاء مخ العبادة

"Dua ndio ibada" na katika tamko jengine: "Dua ni bongo la ibada". Mwenyeezi M'ngu (Subhanahu)amesema:

**ولا تنكحوا المشركات حتى يؤمن ولأمة مؤمنة خير من مشركة ولو اعجبتكم ولا تنكحوا المشركين حتى يؤمنو ولعبد مؤمن خير من مشرك ولو أعجبكم اولئك يدعون الى النار والله يدعوا الى الجنة والمغفرة بأننه و يبين آياته للناس لعلهم يتنكرون**

(Musiwaoze washiriki mpaka waamini, hakika kijakazi mwenye kuamini nibora kuliko (mwana mke muungwana) mshirikishaji, na angawapendeza).
Wala musiwaoze (waume) washirikishaji mpaka waamini na mtumwa muumini ni bora kuliko (mume) muungwana mwenye kushirikisha, naangawapendeza. Hao wanaita kwenye moto na M'ngu anaita kwenye pepo na maghufira kwa idhini yake na anawabainia watu aya zake hakika watawaidhika) SURA: AL-BAQARAH aya: 221.

Na mwenyeezi M'ngu amewakataza waislamu kuwaoa wanawake washirikishaji kati ya wenye kuabudu masanamu,na majini, na malaika na wengineo. mpaka waamini kwa kumtakasia mwenyeezi M'ngu ibada peke, na kwa kumsadiki Mtume (S.A.W) katika jambo alilo kuja nalo, na kwa kufuata ndia yake. Na amekataza kuwaoza waume washirikishaji wanawake wakiislamu mpaka waume hao waamini kwa kumtakasia mwenyeezi M'ngu ibada peke yake na kwa kumsadiki mtume (S.A.W) na kwakumfuata yeye. mwenyeezi M'ngu ameeleza kwamba: (kijakazi chenye kuamini ni bora kuliko mwanamke muungwana mwenye kushirikisha, na a'ngempendeza mwenye kumuangalia, na kusikia maneno yake,

kwa uzuri wake na utamu wa maneno yake, na kwamba mtumwa mwenye kuamini ni bora kulkio mwanamume muungwana, na angampendeza mwenye kumsikia na mwenye kumuangalia kwa uzuri wake na ufasaha wake, na ushujaa wake na kwa mengineo). Kisha mwenyeezi M'ngu amebayini sababu za kufadhilisha huku kwa kusema kwamba:
("Hao wanaita kwenye moto") kwa hilo anawakusudia washirikishaji wakike na wakiume. Kwamba wao ni wenye kuita kwenye moto kwa maneno yao, na vitendo vyao na mwenendo wao, na tabia zao.

Ama waislamu wakikie na wakiume ni wenye kuita kwenye pepo kwa tabia zao na vitendo vyao na nyendo zao, Je ! watalinganaje hawa na hao. Na amesema mwenyeezi M'ngu kukhusu wanafiki:

**ولا تصل على احد منهم مات أبدا ولا تقم على قبره انهم كفروا بالله ورسوله وماتوا وهم فاسقون**

("Wala usimswalie yoyote anaekufa katika wao kabisa, wala usisimame kaburini kwake hakika wao wamemkufuru M'ngu na Mtume wake na wamekufa na hali wao ni mafasiki") SURA: AL-TAUBAH aya: 84. Amebayini mwenyeezi M'ngu mtukufu kwenye aya hii tukufu kwamba m'nafiki na kafiri hawaswaliwi kwa sababu ya kumkufuru

kwao mwenyeezi M'ngu na mtume wake. Na ni hivyo hivyo haifai kuswali nyuma yao. Wala hawafanywi viongozi wa waislamu kwa sababu ya ukafiri wao na kukosa uaminifu kwao, na kwa sababu ya uadui wao mkubwa ulio kati yao na waislamu, na kwa kuwa wao si watu wa swala na ibada; kwa sababu amali yoyote haibaki kwenye ukafiri na ushiriki. Tunamuomba mwenyeezi M'ngu atuafu na hayo.

Mwenyeezi M'ngu amesema katika kuharamisha m'fu na vitindwa vya washirikishaji:

**ولا تأكلوا مما لم يذكر اسم الله عليه وانه لفسق وان الشياطين ليوحون الى اوليائهم ليجادلوكم وان أطعمتوهم انكم لمشركون**

"Wala msile viso kutajiwa jina la M'ngu, hakika huo ni ufasiki. Na kwa hakika mashetwani huwafundisha watu wao wawajadili nyinyi na m'kiwatii wao hakika nyinyi ni washirikishaji "SURA: AL-AN'AAM aya: 121. Mwenyeezi M'ngu amewakataza waislamu kula m'fu, na kitindwa cha mwenye kushirikisha, kwa kuwa yeye ni najisi kwa hivyo hukmu ya kitindwa chake ni ya m'fu hata kikitajiwa jina la M'ngu. Kwa sababu kupiga bismillahi huku ni batili hakuna athari, kwa kule kuwa hiyo ni ibada na shirki hubatilisha ibada, na hubatilisha mpaka

mwenye kushirikisha atubu kwa m'ngu. Na kwa hakika mwenyeezi M'ngu amehalalisha chakula cha Ahlilkitab katika neno lake.

وطعام الذين اوتوا الكتاب حل لكم وطعامكم حل لهم

Na chakula cha walio pewa kitabu ni halali kwenu "Na chakula chenu ni halali kwao" SURA: AL-MAIDAH aya: 5. Kwa sababu wao ni watu wa dini ya mbinguni, na wanadai kwamba wao ni katika wafuasi wa Musa na Isa, na wangawa warongo kwenye kudai huko. Na hakika mwenyeezi M'ngu amenasikhi (amefuta) dini yao na akaibatilisha kwa kumtuma Muhammad (S.A.W) kwa watu wote. Lakini mwenyeezi M'ngu ametuhalalishiachakula cha Ahlilkitab, na wanawake wao kwa hikma kubwa wamezibayini wanavyoni, kinyume cha washirikishaji wenye kuabudu masanamu, na wafu wa mitume na mawaliyi na wengineo. Kwa sababu dini yao haina msingi wala haina shub'ha bali ni batili kabisa. Ndio kitindwa cha wenye dini hiyo kikawa m'fu, na sihalali kuliwa.

Ama kumwambia mtu (UMEPATIKA-NA NA JINI) (UMESHIKWA NA JINI) (UMERUSHWA NA SHETWANI) na kama hayo; haya huhesabiwa ni matukano ambayo hayafai kupatikana baina yawaislamu, wala hayaingii kwenye ushiriki. isipokuwa akiwa mwenye

kusema hayo anaitikadi yakuwa majini wanawafanya watu watakavyo pasina ruhusa ya mwenyeezi M'ngu na matakwa yake.

Mwenye kuitakidi hivyo kwa majini au kwa viumbe vyengine huwa ni kafiri kwa itikadi hiyo. kwa sababu mwenyeezi M'ngu ndiye mwenye kumiliki killa kitu, na ndiye muweza wa killa kitu ndiye mwenye kufaa na kudhuru, wala hakupatikani chochote pasina ruhusa yake na matakwa yake na kadari yake iliyo tangulia, kama alivyo sema mwenyeezi M'ngu (S.W) akimuamrisha mtume wake awaeleze watu msingi huu mkubwa:

**قل لا أملك لنفسى نفعا ولا ضرا الا ماشاء الله ولو كنت اعلم الغيب لاستكثرت من الخير وما مسنى السوء ان انا الا نذير و بشير لقوم يؤمنون**

("Sema sijimilikii kujinufaisha wala kujidhuru illa alilo litaka mwenyeezi M'ngu, na lau kama ninge juwa ghaybu ninge kithirisha kheri wala sikushikwa na maradhi isipokuwa mimi ni mwenye kuwakhofisha na kuwabashiria watu wenye kuamini"). SURA: AL-ARAF aya: 188.
Akiwa bwana wa viumbe mbora wao (rehema na amani imshukie yeye, hajimilikii manufaa wala madhara illa alitakalo mwenyeezi M'ngu, itakuwaje hali ya asiye kuwa yeye katika viumbe?)

Na aya zenye maana haya ni nyingi.
Ama kuwauliza wapiga bao na visihri mato na watu wa nyota na wenye kufanana na hao kati ya wenye kujipa kujuwa yaliyo ghibu hilo ni munkar halifai, na kuwasadiki ni uovu zaidi kamwe ni katika vitawi vya ukafiri kwa kauli ya mtume (S.A.W): Mwenye kumwendea mpiga bao akamuuliza chochote hakubaliwi swala ya siku arbaini, imepokewa na Muslim katkia sahihi yake. Na tena katika sahihi yake imepokewa kutoka kwa muawiyah bin Al-hakam Al-ssalmy (R.A) kwamba mtume (S.A.W) amekataza kuwaendea makuhani na kuwauliza. Na wametoa wana vyoni wa hadithi kutoka kwa Mtume (S.A.W) kwamba amesema:
(Mwenye kumwendea mkuhani na akamsadiki anayo yasema, huwa ameyakufuru aliyo teremshiwa Muhammad (S.A.W). Na hadithi za maana haya ziko nyingi. Lilo wajibu juu waislamu ni kuwa na hadhari na kuwauliza makuhani na wapiga bao na wadanganyifu wote wenye kujishughulisha na khabari ziloghibu na kuwatatiza waislamu yawe ni kwa jina la utabibu au mengineo; kwa sababu ya makatazo ya mtume yaliyo tangulia na matahadharisho yake nanikatika hayo wanao yadai baadhi ya watu kwa jina la utabibu kati ya mambo yaliyo ghibu,

ati akinusa kilemba cha mgonjwa au msuwani wake au kama hayo ajuwe kwamba mgonjwa huyo amefanya kitu fulani kati ya mambo yaliyo ghibu ambayo hayako kwenye harufu ya kilemba cha mgonjwa au kama hayo hali yakuwa ni alama yake; na kwa hakika makusudio ya hilo ni kuwadanganya wainga ili waseme kuwa yeye ni mjuzi wa utabibu au anajuwa m'no sampuli za maradhi na sababu zake.

Na pengine huwapa dawa fulani ikasadifu kupowa kwa kadari ya mwenyeezi M'ngu wakadhani kwamba ni kwasabasu yadawa yake.

Na pengine huwa sababu ya maradhi ni baadhi ya majini na mashetwani wanao mtumika huyo mwenye kujidai utabibu, wakamjulisha baadhi ya mambo yaliyo siri wanao yajuwa akategemea hayo, na majinj, na mashetwani wakaridhika kwa ibaba fulani wanaoitaka wakamuata huyo mgonjwa na wakauwata udhia walio mtia. Na haya ni mambo yanayo julikana kwa majini na mashetwani, na wenye kuwatumia.

Lilo wajibu kwa waislamu nikutahadhari nayo na kuusiana juu ya kuyawata, na kumtegemea M'ngu (S.W) katika mambo yote. Na hapana uovu kutumia mazunguo yakisharia na dawa zilo halali, na kujitibu kwa matabibu

ambao wanampima mgonjwa wakahakikisha maradhi yake kwa sababu za dhahiri zenye kuingia akilini.
Na imesihi kutokamana na Mtume (S.A.W) kwamba amesema:

**ما انـزل اللـه داءا الا انزل له شفاءا علمه من علمه وجهله من جهله**

(Mwenyeezi M'ngu hakuteremsha ugonjwa illa ameuteremshia dawa huijua mwenye kuijuwa na amekosa kuijuwa asio kuijuwa) Na amesema Mtume (S.A.W) killa ugonjwa una dawa ipatikanapo dawa ya ugonjwa, hupoa kwa idhini ya mwenyeezi M'ngu. Na amesema Mtume (S.A.W):

**عباد الله تداووا ولا تداووا بحرام**

"Enyi waja wa M'ngu jitibuni wala msijitibu kwa haramu". Na hadithi za maana haya ni nyingi.

Tunamuonba mwemyeeziM'ngu mtukufu atengeneze hali za waislamu wote, na aziponye nyoyo zao na miili yao na killa ndwele, na awakusanye kwenye uongofu, na atulinde sisi na wao na fitna zenye kupotosha, na kumtwii shetwani na watu wake. Hakika mwenyeezi M'ngu ni muweza wa killa kitu. Hakuna nguvu za kuepuka maasia wala uwezo wa kufanya twaa illa kwa msaada wa mwenyeezi M'ngu mkuu mtukufu.

Na rehma za M'ngu na amani yake na baraka zake zimshukie mja wake Mtume wake nabiyyi wetu Muhammad (S.A.W) na ali wake na masahaba wake.

**Rais wa chuo kikuu cha kiislamu cha Al-madinah Al-munawwarah. Mwenyeezi M'ngu amuwafikie na amsamehe.**

## BARUWA YA TATU

**Inatoka kwa Abdil-Aziz bin Abdallah bin Baz.**

Yende kwa ndugu mtukufu (mwenyeezi M'ngu amuwafikie killa kheri (Amina) SALAMUN ALAYKUM WARAHMATULLAHI WABARAKATUHU. WABAADAHU,
Nimepata barua yako tukufu mwenyeezi M'ngu awaunge kwa uongofu wake. Na yaliomo kukhusu maelezo ya kwamba kwenu kunawatu wenye kushikamana na nyuradi ziso kuteremshiwa huja yoyote na mwenyeezi M'ngu, nyengine ni Bid'a, na nyengine ni shirki, na wanamsingizia kwazo Amiri-l-mumi-niyna Aliy bin Aby Talib (R.A) na asie kuwa yeye, na wanazisoma dua hizo kwenye vikao vya dhikri au misikitini baada ya kuswali magharibi wakidai kwamba dua hizo ni za kujikurubisha kwa mwenyeezi M'ngu, kama kusema kwao: "Kwa haki ya M'ngu enyi watu wa M'ngu tusaidieni na muwe msaada wetu kwa sababu ya M'ngu, na kama kusema kwao: "Enyi maqutbi na Enyi vikito Enyi mabwana itikieni Enyi wenye msaada kwetu tushufaieni kwa ajili Ya M'ngu.

Hii ndio mtumwa wenu nimesimama na mlangoni kwenu nimelingana, na kwa makosa yangu naogopa; tuokoweni Ewe mtume wa mwenyeezi M'ngu sina wakumuendea m'so kuwa nyinyi, kwenu ndipo nitakapo pata matakwa, na nyinyi ndio bora wa watu wa M'ngu.
Kwa Hamzah bwana wa mashahidi na ninani asiekuwa nyinyi atatusaidia? Tuokowe ewe mtume wa Mwenyeezi M'ngu. Na kama kusema kwao: "Ewe mola msalie ambaye ulimfanya sababu ya kupasuka siri zako za kijabaruti nakupasuka miangaza yako ya ki M'ngu akawa naibu wa hadhra ya ki M'ngu na khalifa wa siri zako za ki dhati. Na nimefahamu hamu yako ya kufafanua lilo Bid'ah na lilo shirki. Na jee hufaa kuswali nyuma ya Imam mwenye kuomba dua kama hizi:

**JAWABU:**

**Sifa njema zote ni za mwenyeezi M'ngu peke yake.**
Na rehma na amani zimshukie Mtume ambaye hakuna mtume baada yake, na ali wake na maswahaba wake na walio ongoka kwa uongofu wake mpaka siku ya Qiyama.

Baada ya hayo, juwa mwenyeezi M'ngu akuwafikie kwamba mwenyeezi M'ngu amewaumba viumbe na akawatuma mitume (A.S) ili aabudiwe peke yake hana mshirika wake, asiabudiwe asie (au kisicho) kuwa yeye. Kama alivyosema mwenyeezi M'ngu mtukufu:

وماخلقت الجن والانس الا ليعبدون

("Nasikuwaumba majini na wanadamu illa kwa ajili ya kuniabudu mimi") SURA: AL-DHARIYAT aya: 56. Na ibada ni kumtwii yeye mwenyeezi M'ngu na mtume wake Muhammad (S.A.W) kwa kufanya walilo liamrisha wao M'ngu na mtume wake na kuwata walilo likataza. Kwa ajili ya kumuamini M'ngu na mtume wake na kumtakasia mwenyeezi M'ngu amali pamoja na mwisho wa kumpenda M'ngu na kujidhalilisha kwake peke yake, kama alivyo sema mwenyeezi M'ngu:

وقضى ربك ألا تعبدوا الا اياه

("Amehukumu mola wako musimuabudu asie kuwa yeye SURA: AL-ISRAA aya: 23. Yaani ameamrisha na akausia aabudiwe peke yake. Na amesema Mwenyeezi M'ngu:

الحمد لله رب العالمين الرحمن الرحيم مالك يوم الدين
اياك نعبد واياك نستعين

Swifa njema zote ni milki ya mwenyeezi M'ngu mola wa viumbe wote, mwingi wa rehema mwenye kurehemu. Mfalme wa siku ya Qiyama. Peke yako tunakuabudu na peke yako tunakuomba msada, SURA: AL-FATIHAH aya: 5. Na amesema mwenyeezi M'ngu:

فاعبد الله مخلصا له الدين الا لله الدين الخالص

("Muabudu mwenyeezi M'ngu hali ya kumtakasia yeye dini. Hakika dini ni yake yeye peke yake. SURA: AL-ZUMUR aya: 3. Na amesema mwenyeezi M'ngu:

فادعوا الله مخلصين له الدين ولو كره الكافرون

(Muabuduni mwenyeezi M'ngu hali ya kumtakasia yeye dini na wangatukia makafiri) SURA: GHAFIR aya: 14. Na amesema mwenyeezi M'ngu:

وان المسجد لله فلا تدعوا مع الله احدا

(Na kwa hakika misikiti ni ya mwenyeezi M'ngu musimuombe pamoja na yeye yoyote.) SURA: AL-JINNI aya: 18. Na aya zenye makusudio haya ni nyingi na zote zinaonyesha kupasa kumpwekeshea M'ngu Ibada. Na linajulikana kuwa dua za aina yoyote ni katika ibada. Haifai

kwa yoyote kuomba, kutaka msada au kutaka kuokolewa kwa asiyekuwa yeye, kwa ajili ya kufuata aya hizi tukufu na aya zilokuja kwa maana haya.

Na hili ni kwa yasiyo kuwa mambo ya kawaida, yenye sababu za dhahiri, ambayo anayaweza kiumbe ambae yuko hadhiri, mambo hayo sikatika ibada, bali inafaa kwa ushuhuda wa aya na kwa kuafikiana wanavyoni, mwanadamu atake msaada kwa mwenzie alie hayyi mwenye kuweza kufanya mambo hayo ya kawaida; kama kumuomba msaada au kumtaka amuokoe kwa kumuondolea shari la mtoto au mtumishi au m'bwa wake, na kama hayo.

Na nikama hayo mwanadamu kutaka kusaidiwa na mwanadamu mwenzie aliye hayyi, hadhiri muweza, au aliye ghaibu-mbali amssaidie kupitia vyombo vya dhahiri, kama kuandikiana na kama hilo, kumjengea nyumba yake, au kutengeneza gari lake, na kama hayo. Na huingia kwenye haya maneno ya mwenyeezi M'ngu mtukufu kwenye kisa cha Musa (A.S) (Akataka kuokolewa nae ambaye ni katika watu wake dhidi ya ambaye ni katika adui wake AL-QASWAS aya: 15).

Na nikatikahayohayo mtu kutaka kusaidiwa na mwenzie katika jihadi na vita na kama hayo. Ama kutaka kuokolewa na walio kufa, na majini, na malaika, na miti, na mawe; hayo yote ni katika shirki kubwa nikatika jinsi ya vitendo vya washirki wale wa kwanza kwa wauungu wao kina uzzaa na lata na wengineo.

Na ni hivyo hivyo kuomba msaada na kuokolewa na wale wenye kuitakidiwa kuwa ni mawaliyyi katika watu walio hayyi kwenye mambo ambayo hayawezi asiyekuwa M'ngu kama kuponya wagonjwa, kuongoza nyoyo, na kupeleka peponi, na kuokowa na moto, na mfano wa hayo. Na aya na hadithi zote zilizopita zinaonyesha kupasa kuzielekeza nyoyo kwa mwenyeezi M'ngu peke yake kwenye mambo yote, na ndilo lilo amrishwa kama ilivyo tangulia katika aya zilizo pita, na kama ilivyo katika neno lake mwenyeezi M'ngu:

**واعبدوا الله ولا تشركوا به شيئا**

(Muabuduni mwenyeezi M'ngu wala msishirikishe na chochote) SURA: AL-NISAA aya 36. Na kama alivyo sema:

**وما امروا الا ليعبدوا الله مخلصين له الدين**

(Wala hawakuamrishwa isipokuwa kumuabudu mwenyeezi M'ngu hali ya kumtakasia yeye dini) SURA: AL-BAYYINAH aya: 5. Na kama alivyosema Mtume (S.A.W) katika hadithi ya Muadh (R.A) "Haki ya mwenyeezi M'ngu juu ya waja ni wamuabudu wasimshirikishe na chochote" (Imeafikiwana usahihi wake)

Na kama alivyosema Mtume (S.A.W) katika hadithi ya Ibni Mas'uudi (R.A) "Mwemye kufa hali yuwamlingania mshirika wa mwenyeezi M'ngu ataingia motoni" ameipokea Bukhariy. Na kwenye sahihi mbili katika hadithi ya Ibni Abbas (R.A) kwamba mtume (S.A.W) alipo mtuma muadh kwenda Yaman alimwambia: "Wewe utawaendea watu ambao ni Ahlilkitab, naliwe lako la kwanza la kuwalinagania ni kushuhudia kwamba hakuna apasae kuabudiwa asiekuwa mwenyeezi M'ngu". Na kwenye temko jengine (walinganie washuhudie kwamba hakuna apasae kuabudiwa kwa haki isipokuwa mwenyeezi M'ngu na kwamba mimi ni mtume wa mwenyeezi M'ngu). Na katika riwaya ya Bukhariy (waite wao wamuwahidishe-wampwekeshe — mwenyeezi M'ngu). Na katika swahihi Muslim ikipokewa kwa Twariq bin ASHYAM AL-ASHJAIY (R.A) kwamba mtume (S.A.W) amesema:

(mwenye kumpwekesha mwenyeezi M'ngu na akakufuru vinao abudiwa visio kuwa mwenyeezi M'ngu, huwa haramu mali yake, damu yake, na hisabu yake iko kwa M'ngu mtukufu). Na hadithi ninyingi za maana haya haya.

Na kupwekesha huku ndiko asili ya dini ya kiislamu, na ndiko msingi wa milla hii, nandiko kitwa cha jambo hili (la dini) na ndiko nguzo muhimu, na ndiko hikma ya kuumba watu na majini, na ndiko hikma ya-kutumwa mitume wote (A.S) kama ilivyo tangulia kwenye aya nyingi zenye kuonyesha hilo.

Na nikatika aya hizo neno lake mwenyeezi M'ngu alipo sema:

**وما خلقت الجن والانس الا ليعبدون**

(Na sikuwaumba majini na watu isipokuwa waniabudu) SURA: AL-DHARIYAT aya: 56. Na nikatika dalili vilevile ya hayo neno lake mwenyeezi M'ngu (Na hakika tumepeleka kwa killa watu mtume kwamba muabuduni mwenyeezi M'ngu na mumuepuke shetwani) SURA: AL-NAHL aya: 36. Na neno lake mwenyeezi M'ngu:

**وما ارسلنا من قبلك من رسول الا نوحى اليه انه لا اله الا انا فاعبدون**

(Na hatukumtuma. kabla yako mtume yoyote isipokuwa tulimpelekea wahyi kwamba hakuna apasae kuabudiwa asiyekuwa mimi basi niabuduni) SURA: AL-ANBIYAA aya: 25. Na amesema mwenyeezi M'ngu kukhusu Nuuh na Huud na Swalih, na Shuaybu (A.S) kwamba waliwambia watu wao: (muabuduni mwenyeezi M'ngu hamna M'ngu asiekuwa yeye) SURA: AL-ARAF aya: 59. kama zilivyo onyesha hayo aya mbili zilizo tangulia.

Na maadui wa mtume walikubali kwamba mitume waliwaamrisha wao kumpwekesha mwenyeezi M'ngu kwa ibada na kuwawata waungu wenye kuabudiwa wasio kuwa yeye. Kama alivyo sema mwenyeezi M'ngu katika kisa cha watu wa Aad, kwamba wao walimwambia Huud (A.S) (Umetujilia ili tumuabudu M'ngu peke yake na tuwawate waungu ambao wazazi wetuwalikuwa wakiwaabudu?) SURA: AL-AARAAF aya: 70.

Na mwenyezi M'ngu ameeleza kuhusu maqurayshi alipo waita mtume Muhammad wa mpwekeshe M'ngu kwa ibada na wawate wanavo viabudu visio kuwa yeye, malaika, mawalayi na masanamu, na miti na vinginevyo walisema:

**اجعل الآلهة الها واحدا ان هذا لشىء عجاب**

(Amewafanya waungu (wote) ni M'ngu mmoja? Hakika hili ni jambo la ajabu! SURA: SWAD aya: 5. Na amesema mwenyeezi M'ngu kuhusu wao:

انهم كانوا اذا قيل لهم لا اله الا الله يستكبرون و يقولون ائنالتاركوا آلهتنا لشاعر مجنون

(Hakika wao walikuwa wakiambiwa hakuna apasae kuabudiwa asiekuwa mwenyeezi M'ngu, wakifanya kiburi na wakisema: A t i s i s i niwenye kuwawata wauungu wetu kwa sababu ya mshairi mwenye wazimu?) SURA AL-SWAFAT aya: 36. Na aya zenye makusudiwa haya ni nyingi. Na kwa hizo aya na hadithi tulizo kutajia, inakufunukia wazi mwenyeezi M'ngu aniafikie mimi na wewe kutahamu dini na kuiona haki ya mola wa viumbe wote — kwamba dua hizi na sampuli zote za kutaka kuokolewa ulizo zibayini kwenye suali yako, zote ni katika sampuli za shirki kubwa. Kwa sababu dua hizo zina maana yakumuabudu asiyekuwa mwenyeezi M'ngu nakuomba mambo yatokamane na wafu, wasiokuwako, nazo ni shirki mbovu kushinda shirki ya wale wa shirki wa zamani!

Kwa sababu wale washiriki wa zamani walikuwa humshirikisha mwenyeezi M'ngu wakati wa raha, lakini wakati wa shida walikuwa wakimtakasia mwenyeezi M'ngu ibada kwa kule kujuwa kwao kwamba M'ngu peke yake ndie

awezae kuwatoa shidani. Kama alivyo sema mwenyeezi M'ngu katika kitabu chake kitukufu kuhusu washiriki hao:

فاذا ركبوا فى الفلك دعوا الله مخلصين له الدين فلما نجاهم الى البر اذا هم يشركون

(wakipanda kwenye majahazi wanamuomba mwenyeezi M'ngu hali ya kumtakasia yeye dini kuwaokoa wao akawafikisha aridhini mara (hurudi wakawa) wanamshirikisha) SURA: AL-ANKABUT aya: 65. Na amesema mwenyeezi M'ngu mtukufu akiwaambia wao kwenye aya nyengine:

واذا مسكم الضر فى البحر ضل من تدعون الا اياه فان نجاكم الى البر أعرضتم وكان الانسان كفورا

(Na ikiwapata nyinyi tabu baharini hupotea mnao waabudu (akabaki) yeye tu.
Na akishakuwa amewaokowa (kwa kuwaweka) aridhini hupa mauungo na mwanadamu amekuwa ni mwenye kukufuru m'no. AL-ISRAA aya: 67.

Ama akisema mmoja kati ya hawa washiriki walio kuja nyuma kwamba "sis hatukusudii kuwa hao wanafaidisha wao wenyewe, na wanaponya wagonjwa wetu wao wenyewe, au wanatudhuru wao wenyewe, bali tunakusudia

watuombee kwa M'ngu kwenye hao. Jawabu ni waambiwe:" Hayo ndiyo makusudio ya makafiri wale wa mwanzo, na ndio muradi wao na haukuwa muradi wao kwamba wale waungu wao wanaumba, au wanaruzuku, au wananufaisha auwanadhuru wao wenyewe. Hilo hubatilishwa na alilo litaja mwenyeezi M'ngu kuhusu wao katika Qur'ani na kwamba wao wametaka shufaa yao, na jaha yao, na kuwakurubisha wao kwa M'ngu kama alivyosema mwenyeezi M'ngu:

**و يعبدون من دون الله مالا يضرهم ولا ينفعهم و يقولون هؤلاء شفعاؤنا عند الله**

(Na wanaviabudu visiokuwa mwenyeezi M'ngu visiowadhuru wala kuwafaa, na wanasema: Hawa ni waombezi wetu kwa mwenyeezi M'ngu) SURA: YUNUS aya: 18. Mwenyeezi M'ngu akawarudi kwa kuwaambia:

**قل اتنبئون الله بما لايعلم فى السموات ولا فى الارض سبحانه وتعالى عما يشركون**

(Je ,mnamweleza M'ngu asilo lijuwa mbinguni na aridhini ametakata na ametukuka na wanao mshirikisha.) SURA: YUNUS aya: 18. Akabayini mwenyeezi M'ngu kwamba yeye hamjuwi mbinguni wala aridhini muombezi mbele yake wa namna hiyo wanao ikusudia washiriki.

Na asilo lijuwa M'ngu kuwa liko huwa haliko, kwa kuwa hakuna chenye kufitamana nae. Na amesema mwenyeezi M'ngu:

**تنزيل الكتاب من الله العزيز الحكيم انا أنزلنا اليك الكتاب بالحق فأعبد الله مخلصا له الدين ألا لله الدين الخالص**

("Hii ni qur'ani ilioteremshwa kutoka kwa mwenyeezi M'ngu mtukufu mwenye hikma. Hakika sisi tume kuteremshia wewe kitabu kwa haki muabudu mwenyeezi M'ngu hali ya kumtakasia dini, juwa kwamba dini ni yake yeye peke yake.) SURA: AL-ZUMUR aya: 3. Amebayini mwenyeezi M'ngu kwamba ibada ni yake peke yake na kwamba inawapasa wao kuitakasa kwa ajili yake.

Kwa sababu kumuamrisha mtume (S.A.W) kuitakasa ibada inamaanisha kutuamrisha sote. Na maana ya dini hapa ni ibada. Na ibada ni kumtwii yeye namtume wake (S.A.W) kama ilivyo tangulia. Na huingia katika ibada dua na kuomba kuokolewa, na kucha, na kutaraji, na kutinda, na nadhiri. Kama inavyo ingia swala na aumu na mengineo — katika mambo alio yaamrisha mwenyeezi M'ngu na mtume wake. Kisha amesema mwenyeezi M'ngu baada ya haya:

**والذين اتخذوا من دونه أولياء ما نعبدهم الا ليقربونا الى الله زلفى**

(Na walio wafanya asiekuwa yeye m'ngu waungu wakisema hatuwaabudu isipokuwa watukurubishe kwa mwenyeezi M'ngu kabisa yaani wanasema hatuwaabudu isipokuwa watukurubishe kwa mwenyeezi M'ngu sana akawarudi mwenyeezi M'ngu kwa neno lake):

**ان اللـه يـحـكـم بيـنـهـم فـيـمـا هم فيه يختلفون ان اللـه لا يهدى من هو كا نب كفار**

"Hakika mwenyeezi M'ngu atahukumu kati yao kwenye wanalo khitalifiana. Hakika mwenyeezi M'ngu hamuongozi ambaye ni mrongo kafiri m'no". SURA: AL-ZUMUR aya: 3. akafafanua mwenyeezi M'ngu katika aya hii tukufu kwamba makafiri hawakuwaabudu mawaliyi illa kwa kutaka wawakurubishe kwa M'ngu ndiomakusudio ya makafiri zamani na sasa. Na hakika mwenyeezi M'ngu ameyabatilisha hayo kwa kusema:

**ان اللـه يـحـكـم بـيـنـهـم فـيـمـا هم فيه يختلفون ان اللـه لا يهدى من هو كا نب كفار**

(Mwenyeezi M'ngu atahukumu kati yao kwenye wanalo tetea.) Hakika mweneezi M'ngu hamuongozi ambaye yeye ni mrongo kafiri m'no) amefafanua mwenyeezi M'ngu urongo wao katika madaiwa yao kwamba waungu wao watawakurubisha kwa mwenyeezi M'ngu sana na amewakufurisha kwa kule kuwafanyia ibada fulani.

Na kwa hilo anaelewa killa mwenye kupambanuwa japo tembe kwamba makafiri wa mwanzo ukafiri wao ulikuwa ni kwa kuwafanya mitume, mawaliyi, miti, mawe na wasio kuwa hao katika viumbe, niwaombezi kati yao na mwenyeezi M'ngu, na wakaamini kwamba wao hukidhi haja zao pasina ruhusa yake mwenyeezi M'ngu wala radhi yake, kama wanavyo ombea mawaziri kwa wafalme; wakamkisi M'ngu mtukufu na wafalme na wakuu wakilimwengu. Na wakasema mwenye haja kwa mfalme na mkubwa hutaka kuombewa kwake na walio karibu nae m'no, na mawaziri wake, na ni hivyo hivyo sisi tunajikurubisha kwa mwenyeezi M'ngu kwa kuwaabudu mitume yake na mawaliyi wake; na hii ni batili kubwa. Kwa sababu yeye mwenyeezi M'ngu hana mfano wala hakisiwi na viumbe vyake, wala yoyote haombei kwake isipokuwa kwa ruhusa yake, tena tunaombea watu wa tauhidi — wenye kumpwekesha Mwenyeezi M'ngu. Naye M'ngu ni muweza, na ni mjuzi wa killa kitu, na mwenye huruma kushinda wenye huruma wote. Hamuogopi wala hamchi yoyote. Kwa sababu yeye mwenyeezi M'ngu ni mwenye nguvu juu ya waja wake mwenye kufanya kwao atakalo, kinyume cha wafalme na wakuu wengine, kwani wao hawawezi wala hawajui killa kitu. Kwa

hivyo wana hitaji mwenye kuwasaidia juu ya mambo wasio yaweza (wasaidwe) na mawaziri wao na walio karibu nao m'no na maaskari wao, kama wanavyo hitajia mwenyekuwafikishia haja za mtu ambae hawazijui haja zake, kwa hivyo wanahitajia mwenye kuwaomba na kuwaridhisha katika mawaziri wao na wakaribishwa wao, ama mwenyeezi M'ngu mtukufu hana haja kwa viumbe vyake. Na yeye anahuruma na wao kushinda mama zao, na yeye ndiye hakimu muadilifu anaeliweka killa jambo mahala pake, kulingana na hikma yake, na ujuzi wake, na uwezo wake. Haifai kukisiwa kwa viumbe vyake kwa namna yoyote. Na kwa hivyo amefafanua mwenyeezi M'ngu kwenye kitabu chake, kwamba washirikishaji walikiri kwamba yeye ndiye muumbaji, mwenye kuruzuku mwenye kupanga, na kwamba yeye ndiye mwenye kumjibu mwenye haja na ndiye mwenye kuondosha shida, ndiye mwenye kuponesha mwenye kufisha na mwenye kufanya mengi yasiyo kuwa hayo. Utesi kati ya washirikishaji na mitume ni katika kumtakasia mwenyeezi M'ngu peke yake ibada.

Kama alivyosema mwenyeezi M'ngu mtukufu:

**ولئن سألتهم من خلقهم ليقولن الله**

("Hakika ukiwauliza wao; ni nani aliey waumba wao? Watasema-tu-ni M'ngu) SÚRA: AL-ZUKHRUF aya: 87. Na amesema mwenyeezi M'ngu:

**قل من يرزقكم من السماء والارض أمن يملك السمع والابصار ومن يخرج الحى من الميت و يخرج الميت من الحى ومن يدبر الامر فسيقولون الله فقل أفلا تتقون**

(Sema ni nani anaye waruzuku nyinyi kutoka mbinguni na aridhini, au ni nani anye miliki kusikia na maoni, na ninani anaye kitoa kilo hayi kutokamana na kilicho kufa na anaye kitoa kilicho kufa kutokamana na kilicho hayi, na ninani mwenye kupanga mambo? Watasema ni Allahu (mwnyeezi M'ngu) basi sema je hamuogopi? SURA: YUNUS aya: 31. Na aya zenye maana haya ni nyingi. Na tumetangulia kuzitaja aya ambazo zinaonyesha kwamba utesi kati ya mitume na watu wao ulikuwa tu kwenye kumtakasia mwenyeezi M'ngu peke yake IBADA kama neno lake mwenyeezi M'ngu:

**ولقد بعثنا فى كل أمة رسولا أن أعبدوا الله واجتنبوا الطاغوت**

("Na hakika tumepeleka kwa killa taifa mtume kwamba muabuduni mwenyeezi M'ngu na mumuepukeni "TWAGHUT" (1)") SURA: AL-NNAHL aya: 36. kwa aya hii na nyengine zilio kuja kwa maana hayo hayo, amebayini

mwenyeezim'ngu mahala pengi katika kitabu chake kitukufu kukhusu shafaa. Kama alivyo sema:

من ذا الذى يشفع عنده الا بأذنه

("Ni nani atakaye ombea kwake yeye pasina idhini yake?) SURA: AL-BAQARAH aya: 225. Na amesema:

وكم من ملك فى السموات لا تغنى شفاعتهم شيئا الا من بعد أن يأذن الله لمن يشاء و يرضى

(Ni malaika wngapi mbinguni hakufai kuombea kwao chochote illa baada ya kuidhinisha mwenyeezi M'ngu kwa amtakaye na kmridhia). SURA: AL-NNAJMI aya: 26.

Na amesema mwenyeezi M'ngu akiwasifu malaika:

ولا يشفعون الا لمن ارتضى وهم من خشيته مشفقون

(Wala hawawaombei asiekuwa ambae M'ngu amemridhia, na wao kwa sababu yakumuogopa yeye wana kicho) SURA: AL-AMBIYAA aya: 28.

Na ameeleza M'ngu mtukufu kwamba yeye haridhii kufuru kwa waja wake, na huridhia kwao kushukuru. Na kushukuru ni kumpwekesha yeye na kufanya amali kwa ajili ya

kumtwii yeye, amesema mwenyeezi M'ngu:

**ان تكفروا فأن الله غنى عنكم ولا يرضى لعباده الكفر وان تشكروا يرضه لكم**

(Mukikufuru hakika mwenyeezi M'ngu ajitosha na nyinyi wala haridhii kwa waja wake ukafiri na mukishukuru atakuridhia kushukuru kwenu). SURA: AL-ZUMUR aya: 7. Na amepokea bukhary katika sahihi yake, kutoka kwa Aby hurayrah (R.A) kwamba yeye alisema:

**يارسول الله من اسعد الناس بشفاعتك قال : من قال لا اله الا الله خالصا من قلبه أو قال من نفسه**

(Ewe mtume wa mwenyeezi M'ngu! Ninani atakaye suudika m'no kwa shufaa yako"?) akasema (mtume) niatakayesema: (LAILAILA-AHA ILLALLAHU) hakuna apasae kuabudiwa kwa haki asiekuwa mwenyeezi M'ngu — hali ya kutakasa kwa moyo wake au alisema kwa nafsi yake. Na katika sahihi ikipokewa kwa ANAS (R.A) kutoka kwa mtume (S.A.W) kwamba yeye alisema:

**لكل نبى دعوة مستجابه فتعجل كل نبى دعوته وانى اختبأت دعوتى شفاعة لأمتى يوم القيامة فهى نائلة ان شاء الله من مات من أمتى لايشرك بالله شيئا**

Yaani: (killa mtume ana dua yenye kukubaliwa) killa mtume akafanya haraka (kuomba) dua yake. Na hakika mimi nimeifita dua yangu (iwe ni shufaa kwa watu wangu siku ya kiyama, nayo ni yenye kumuwahi (mwenyeezi M'ngu akipenda) killa atakaye kufa katika watu wangu hali hamshirikishi mwenyeezi M'ngu na chochote) Na hadithi zenye makusudio haya ni nyingi.

Na aya na hadithi zote tulizo zitaja zinaoyesha kwamba ibada ni haki ya mwenyeezi M'ngu peke yake. Na haifai kumfanyia yoyote chochote cha ibada asiekuwa mwenyeezi M'ngu; si kwa mitume wala kwa wengineo. Na shufaa ni milki ya mwenyeezi M'ngu mtukufu. Kama alivyosema mwenyeezi M'ngu:

قل لله الشفاعة جميعا

(Sema shufaa yote ni miliki ya mwenyeezi M'ngu) SURA: AL-ZUMUR aya: 44. wala haistahiki yoyote illa baada ya yeye M'ngu kumuidhini mwenye kuombea amuombee mwenye kuombewa.

Na yeye mwenyeezi M'ngu hairidhii isio kuwa tauhiid, kama ilivyo tangulia. Ama wenye kushirikisha hawana fungu kwenye shufaa. Kama alivyosema mwenyeezi M'ngu:

فما تنفعهم شفاعة الشافعين

(Hayawafai wao maombi ya wenye kuombea) SURA: AL-MUDATHIR aya: 48. Na amesema mwenyeezi M'ngu:

وما للظالمين من حميم ولا شفيع يطاع

(Hawana madhalimu rafiki wala muombezi mwenye kusikizwa). SURA: GHAFIR aya: 18. Na neno la dhulma likitofungwa maana yake huwa ni shirki kama alivyo sema mwenyeezi M'ngu:

والكافرون هم الظالمون

(Na makafiri ndio madhalimu) SURA: AL-BAQARAH aya: 154. Na amesema mwenyeezi M'ngu:

ان الشرك لظلم عظيم

(Hakika shirki ni dhulma kubwa) SURA: LUQMAN aya: 13.

Ama kunena, baadhi ya masufii misikitini, ulivyo taja katika suala yako? "Ewe mola mrehemu uliye mtanya sababu yakupasuka siri zako za kijabaruti na kupasuka miangaza yako ya ki M'ngu, akawa naibu wa hadh'ra yako ya ki M'ngu, na khalifa wasiri za dhati yako mpaka mwisho! JAWABU: Nikusema kwamba maneno haya na yenyekufanana na haya ni katika maneno ya kujikalifu na kuengeza na kuzidisha, ambako mtume (S.A.W.) alihadharisha nako, kwenye hadithi aliopokea Muslim katika sahihi

kutoka kwa Abdallah bin Mas'uud (R.A.) Amesema mtume (S.A.W):

هلك المتنطعون قالها ثلاثا

(Wameangamia wenye kuzidisha, alisem mara tatu)

Mwenye kwenda m'no (mutanatti) maana yake, kama alivyo sema Al-imam Alkhattwahy ni yule mwenye kuzama m'no kwenye jambo mwenye kujikalifu kutafuta jambo juu ya mtindo wa madhehebu ya watu wa ilimu ya maneno, wenye kuingia kwenye mambo yasiyo wakhusu wenye kupiga mbizi kwenye bahari ambazo hazifikiwinaakili zao. Na amesema Ibnull-athiyr kwamba wao ni wale wenye kuzama m'no wenye kuzidisha kwenye maneno wenye kusema kwa nywisho za k'oo zao, limetukuliwa neno lenyewe kutokamana na (NAT'I) na maana yake ni pango ya juu ya kinywa kisha likatumiwa kwa killa mwenye kuzidisha kwenye kusema au kufanya. Na kwa walio yataja maimamu hawa wawili wa lugha ya kiarabu inakufunukia wewe na killa mwenye kutambua japo kidogo kuwa kumswalia mtume kwa namna hii ni katika hayo mambo ya kujikalifisha na kuzidisha kuliko katazwa na sharia. Kwa muislamu kwenye hilo nikutafuta ile namna ilio thubutu kutokamana na mtume (S.A.W) kuhusu namna ya kumswalia na kumuombea amani. Na Hiyo namna ilio

thubutu kwa mtume inatosha, hakuna haja ya nyengine. Na nikatika ya zilo thubutu kupokewa kwa mtume ile alio ipokea Bukhary na Muslim katika swahihi mbili, temko likiwa la Bukhariy ikipokewa kwa Ka'b bin Ajrah (R.A) kwamba maswahaba (R.A)walisema:

يا رسول الله أمرنا ان نصلى عليك فكيف نصلى عليك فقال قولوا

''Ewe mtume wa mwenyeezi M'ngu, tumeamrishwa tukuswalie wewe je! tukuswalie vipi? Akasema: Semeni:

اللهم صل على محمد وعلى آل محمد كما صليت على ابراهيم وعلى آل ابراهيم إنك حميد مجيد ، وبارك على محمد وعلى آل محمد كما باركت على ابراهيم وعلى آل ابراهيم انك حميد مجيد

(Ewe mola mteremshie rehma Muhammad na jamaa wa Muhammad, kama ulivyo teremsha rehma juu ya Ibrahim na jamaa wa Ibrahim. Na umbarikie Muhammad na jamaa wa Muhammad kama ulivyo mbariki Ibrahim na jamaa wa Ibrahim. Hakika wewe ni mwenye kusifiwa ulie mtukufu) Na katika swahihi mbili imepokewa kwa Abiy Hamiyd Alsaaidiy (R.A) kwamba wao walisema: (Ewe mtume wa mwenyeezi M'ngu tukuswalie vipi? —

tukuombeeje rehma?) Akasema: Semeni:

**اللهم صل على محمد وعلى أزواجه وذريتة كما صليت على آل ابراهيم وبارك على محمد وأزواجه وذريتة كما باركت على آل ابراهيم إنك حميد مجيد**

(Ewe mola mteremshie rehma Muhammad na wakezake na dhuriya zake, kama ulivyo wateremshia rehma jamaa wa Ibrahim na umbariki Muhammad na wake zake na dhuriya zake kama ulivyo wabariki jamaa wa Ibrahim. Hakika wewènimwenye kusifiwa mtukufu)

Na katika swahihi ya Muslim imepokewa kwa Bin Mas'udil-answariy (R.A) amesema: bashir bin Said alisema: "Ewe mtume wa mwenyeezi M'ngu, tumeamrishwa tukuswalie –tukuombee rehma — Jee! tukuombeeje? Mtume akanyamaza kisha akasema: Semeni:

**اللهم صل على محمد وعلى آل محمد كما صليت على ابراهيم وبارك على محمد وعلى وعلى آل محمد كما باركت على ابراهيم فى العالمين إنك حميد مجيد والسلام كما علمتم**

(Ewe mola mteremshie rehma Muhammad na jamma wa Muhammad kama ulivyo mteremshia rehma Ibrahim, na umbarikie Muhammad na jamaa wa Muhammad kama ulivyo mbarikia Ibrahim katika walimwengu. Hakika wewe ni mwenye kusifiwa mtukufu) na salamu ni kama mlivyo juwa!

Basi matemko hayo na yenye kufanana na hayo na mengineo katika yalio. thubutu kupokewa kwa mtume (S.A.W) ndio ambayo yanatakikana kwa muislamu ayatumie katika kumuombea mtume rehma na amani. Kwa sababu yeye mtume mwenyewe ndie anaejuwa anavyo stahiki kuombewa. Kama alivyo ndie mjuzi zaidi walinalo stahiki kutumiwa katika maneno kwa ajili ya mwenyeezi M'ngu!

Ama maneno ya kujikalifisha na yaliozuliwa na ambayo yanamkini kuwa na maana yasiofaa, Kama hayo maneno ulio yataja katika suala yako, hayo kwa hakika haifai kuyatumia, kwa kule kujikalifu kulimo ndani ya maneno hayo, na kwa kuwa matemko yenyewe yanafasirika kwa maana mabaya mbali na kuwa yanakhalifiana na matemko ambayo aliyachagua mtume (s.A.W) na akawaongoza watu kwenye kuyatumia. Na yeye mtume ni mjuzi, na ni mwema wa naswaha, na yuko mbali m'no na kujikalifu kuliko viumbe wote. Mwenyeezi M'ngu amteremshie rehma na amani njema.

Na nataraji yawe tulio yataja yanamtosha na kumkinaisha killa atafutae haki katika kubayini hakika ya kumpwekesha mwenyeezi M'ngu, na hakika yakumshirikisha mwenyeezi M'ngu na tafauti ya washiriki wa kwanza na wa sasa kwenye hayo.

Ama mtu ambaye hana upendo wa kuijuwa haki, hiyo anafuata hawaa zake. Na hakika mwenyeezi M'ngu amesema:

**فان، لم يستجيبوا لك فاعلم أنما يتبعون أهوائهم ومن أضل ممن اتبع هواه بغير هدى من الله ان الله لا يهدى القوم الظالمين**

(Wakitokuitikia, basi juwa kwamba hakika wao wanafuata hawaa zao tu. Na ninani alie mpotevu kushinda mwenye kufuata hawaa zake pasina uongofu wenye kutokamana na M'ngu.Hakika mwenyeezi M'ngu hawaongozi watu madhwalimu) SURA: AL-AN'AAM aya: 144.

Mwenyeezi M'ngu amebayini kwenye aya hii tukufu kwamba watu, kuhusu hili jambo la uongofu, wa dini ya haki, ambalo amemtuma mtume kwa ajili ya jambo hilo, wanagawanyika sehemu mbili:

Ya kwanza ni yawale wenye kuitikia (muito) wa M'ngu na mtume wake. Ya pili ni ya wale wenye kufuata hawaa zao, na ameeleza mwenyeezi M'ngu kwamba hakuna mpotevu kuliko mwenye kufuata hawaa zake pasina uongofu wenye kutokamana na mwenyeeziM'ngu. Tunamuomba mwenyeeziM'ngu atuafu na kufuata "HAWAA" kama tunavyo muomba atujalie sisi na nyinyi na ndugu zetu wote, ni

katika wenye kuitika (mwito) wa mwenyezi M'ngu na mtume wake (S.A.W.) na ni wenye kuitukuza sharia yake, na ni wenye kuhadharisha na killa linye kukhalifu sharia yake, kama BID'A NAHAWAA. Hakika yeye mwenyeezi M'ngu mi mkwasi mkarimu. Na rehma za mwenyeezi M'ngu na amani yake zimteremkie mja wake mtume wake nabiyyi wetu Muhammad na jamaa wake, na maswahaba wake, na wafuasi wake kwwa wema mpaka siku ya kiyama.

**Rais wa chuo kikuu cha**
**Madina Munawwarah.**



# إقامة البراهين في حكم من استغاث بغير الله أو صدق الكهنة والعرافين

لسماحة الشيخ

## عبد العزيز بن عبد الله بن باز

باللغة السواحلية

طبع ونشر

الرئاسة العامة لإدارات البحوث العلمية والإفتاء والدعوة والإرشاد

الرياض - المملكة العربية السعودية

**وقف لله تعالى**

١٤٠٤هـ - ١٩٨٤م



# إقامة البراهين في حكم من استغاث بغير الله أو صدق الكهنة والعرافين

لسماحة الشيخ

## عبد العزيز بن عبد الله بن باز

باللغة السواحلية

طبع ونشر
الرئاسة العامة لإدارات البحوث العلمية والإفتاء والدعوة والإرشاد
الرياض - المملكة العربية السعودية

وقف لله تعالى

١٤٠٤هـ - ١٩٨٤م

مطابع سحمة - الرياض ص.ب ٢٢٥٠٧
☎ : ٤٢٥٥٨٤٤